ශ්‍රී ලංකා විභාග දෙපාර්තමේන්තුව
இலங்கைப் பரீட்சைத் திணைக்களம்
Department of Examinations, Sri Lanka

අධ්‍යයන පොදු සහතික පත්‍ර (උසස් පෙළ) විභාගය, 2022 (2023)
கல்விப் பொதுத் தராதரப் பத்திர (உயர் தரப் பரீட்சை, 2022 (2023)
General Certificate of Education (Adv. Level) Examination, 2022 (2023)

යුරෝපා ඉතිහාසය II (II කොටස)
ஐரோப்பிய வரலாறு II (பகுதி II)
History of Europe II (Part II)

25 B | S | II

## යුරෝපා ඉතිහාසය - ග්‍රීක-රෝම අවධියේ සිට ක්‍රි.ව. 1989 දක්වා

**උපදෙස්:**
* පිළිතුරු සැපයිය යුතු **මුළු** ප්‍රශ්න සංඛ්‍යාව **හතරකි**.
* **II කොටස A, B** හා **C** ලෙස කොටස් **තුනකින්** සමන්විත වේ.
* **A කොටසේ** ප්‍රශ්නය අනිවාර්ය වේ.
* **B** හා **C** කොටස්වලින් එක් කොටසකින් අවම වශයෙන් **එක** ප්‍රශ්නයක්වත් තෝරා ගෙන **තවත්** ප්‍රශ්න **තුනකට** පිළිතුරු සපයන්න.
(**පළමුවන** ප්‍රශ්නයට පිළිතුරු සැපයීම සඳහා **යුරෝපයේ දළ සිතියමක් 1 කොටස** සමඟ සපයා ඇත.)

## A කොටස

1. ඔබට සපයා ඇති සිතියමේ පහත සඳහන් **සියලු ම ස්ථාන ලකුණු කොට නම් කරන්න.**

(i) පිරනීස් (ii) ඇඩ්‍රියාතික් මුහුද (iii) එල්බ් ගඟ
(iv) ජිබ්‍රෝල්ටා සමුද්‍ර සන්ධිය (v) පැරිසිය (vi) සාඩිනියාව
(vii) ශාන්ත පීටර්ස්බර්ග් (viii) වොල්ගා ගඟ (ix) සයිප්‍රස්
(x) ක්‍රිමියාව (xi) මැන්චෙස්ටර් (xii) කීල් ඇළ

(නිවැරදි ව ලකුණු කිරීමට හා නම් කිරීමට ලකුණු **01** බැගින්)

## B කොටස

2. (i) ග්‍රීක පෞර රාජ්‍ය ක්‍රමයේ ප්‍රධාන ලක්ෂණ පරීක්ෂා කරන්න. (ලකුණු 08 යි)
(ii) සාහිත්‍යය හා විද්‍යාව යන ක්ෂේත්‍රවල පුරාණ ග්‍රීකයන්ගේ කාර්ය සංසිද්ධිය සැකෙවින් සමාලෝචනය කරන්න. (ලකුණු 08 යි)

3. (i) ජාතික රාජ්‍යයක ප්‍රධාන ලක්ෂණ සැකෙවින් දක්වන්න. (ලකුණු 06 යි)
(ii) පහළොස්වන හා දහසයවන සියවස්වල **එක්කෝ** ස්පාඤ්ඤයේ **නැතහොත්** එංගලන්තයේ ජාතික රාජ්‍යය වර්ධනය වූ අයුරු පරීක්ෂා කරන්න. (ලකුණු 10 යි)

4. "ප්‍රංශ විප්ලවය නූතන යුරෝපය හැඩගැස්වීමෙහිලා තීරණාත්මක අවධියක් සලකුණු කරයි."
(i) ප්‍රංශ විප්ලවයේ ආරම්භයේදී පහර දී බිඳ හෙළන ලද බන්ධනාගාරය නම් කරන්න. (ලකුණු 01 යි)
(ii) ප්‍රංශ විප්ලවයේ නායකයන් **දෙදෙනෙකු** නම් කරන්න. (ලකුණු 02 යි)
(iii) ප්‍රංශ විප්ලවයේ ප්‍රධාන අවස්ථා සැකෙවින් දක්වන්න. (ලකුණු 04 යි)
(iv) ප්‍රංශ විප්ලවයෙන් උද්ගත වූ ප්‍රතිඵල කෙරෙහි විශේෂ අවධානය යොමු කරමින් එම විප්ලවය නූතන යුරෝපය හැඩගැස්වීමෙහිලා තීරණාත්මක අවධියක් සලකුණු කරන අයුරු පරීක්ෂා කරන්න. (ලකුණු 09 යි)

5. පහත සඳහන් මාතෘකා අතුරෙන් ඕනෑම **දෙකක** ඓතිහාසික වැදගත්කම පිළිබඳව කෙටි සටහන් ලියන්න.
(i) රෝම අධිරාජ්‍යය තුළ කිතු දහම ව්‍යාප්ත වීම හා එහි ජයග්‍රහණය
(ii) වැඩවසම් ක්‍රමයේ පිරිහීම
(iii) මාටින් ලූතර්
(iv) 1688-1689 ඉංග්‍රීසි විප්ලවය

(ලකුණු 08 × 2 = 16 යි)

[අටවැනි පිටුව බලන්න.

## C කොටස

6\. (i) වියානා සම්මේලනය රැස් වූ පසුබිම විස්තර කරන්න. (ලකුණු 06 යි)

(ii) වියානා සම්මේලනය විසින් ගන්නා ලද ප්‍රධාන තීරණ ඇසුරෙන් එම සම්මේලනය යුරෝපයේ දේශපාලන ස්ථාවරත්වය යළි පිහිටුවූ අන්දම පරීක්ෂා කරන්න. (ලකුණු 10 යි)

7\. "මිත්‍ර සන්ධාන ගිවිසුම් ක්‍රමය හා යුරෝපය සන්නද්ධ කඳවුරු දෙකකට බෙදීම, පළමුවන ලෝක යුද්ධය ඇතිවීම නොවැළැක්විය හැක්කක් බවට පත් කළේ ය."

(i) මිත්‍ර සන්ධාන ගිවිසුම් ක්‍රමය ආරම්භ කළේ කවුද? (ලකුණු 01 යි)

(ii) පළමුවන ලෝක යුද්ධය ඇතිවීමට තුඩු දුන් ආසන්නතම සිද්ධිය කුමක් ද? (ලකුණු 01 යි)

(iii) පළමුවන ලෝක යුද්ධය ආරම්භ වන විට ප්‍රධාන යුරෝපා බලවතුන් කඳවුරු දෙකකට බෙදී සිටි ආකාරය පැහැදිලි කරන්න. (ලකුණු 04 යි)

(iv) මිත්‍ර සන්ධාන ගිවිසුම් ක්‍රමය හා යුරෝපය කඳවුරු දෙකකට බෙදීම පළමුවන ලෝක යුද්ධය ඇතිවීමට කෙතෙක් දුරට හේතු වී දැයි පරීක්ෂා කරන්න. (ලකුණු 10 යි)

8\. 1962 තෙක් ශීත යුද්ධය යුරෝපයේ දේශපාලනය කෙරෙහි බලපෑ ආකාරය විමසන්න. (ලකුණු 16 යි)

9\. පහත සඳහන් මාතෘකා අතුරෙන් ඕනෑම **දෙකක** ඓතිහාසික වැදගත්කම පිළිබඳව කෙටි සටහන් ලියන්න.

(i) සම්මේලන ක්‍රමය

(ii) ෆ්‍රැන්ක්ෆර්ට් පාර්ලිමේන්තුව

(iii) ජාතීන්ගේ සංගමය

(iv) ඇඩොල්ෆ් හිට්ලර්

(ලකුණු 08 × 2 = 16 යි)

* * *